# XX аср кундалиги

## ЖУМҲУРИЯТИМИЗДА



**Амирқул КАРИМ,**

**«Ёш ленинчи» рўзномаси катта мухбири.**

# Дононинг нодондан фарқи

ОТА-БОБОЛАРИМИЗ қадим замонлардаёқ дононинг нодондан фарқи борасида нодир кузатишлар қилиб, авлодларга мангу дастур бўлгулик гўзал хулосага келишган. Уларнинг кафолат беришларича, мавжуд шароитда қилинажак ишнинг қай бирини зудлик билан бажариш лозимлигию, қайсисини бафуржароқ амалга ошириш мумкинлигини англаб етолган кишигина донишманд экан. Таассуфки, биз ҳалигача боболар қолдирган буюк дастурдан керакли хулосалар чиқара олмаяпмиз. Куни кеча рўзномамизнинг илк саҳифасида эълон қилинган Шаҳрисабз консерва заводидаги вазият ҳақидаги хабарни ўқигач, бунга яна бир карра амин бўлдим. Исроф бўлаётган неъматларни, табиат эҳсонларини кўриб дили куяди кишининг.

Ҳа, она замин яна ўз саховатини биздан дариғ тутмади. Бозорларимиз шу кунларда тўкин-сочин. Мева-чевалар, полиз маҳсулотлари ўтган йилнинг шу давридагига нисбатан бир қадар арзон. Бунда албатта ҳукуматимиз раҳбарларининг деҳқонларга ер бериш тўғрисидаги қарори ҳосилалари ҳам акс этган. Ушбу яхши ишнинг самаралари бундан буён тобора яққолроқ кўринишига ҳам ишонамиз. Ноз-неъматлар янада кўпаяди.

Бир қараганда қалбингизни қувонч чулғаши керакдек. Бироқ дилга беихтиёр умид, ишонч билан бирга хавотир ҳам киради. Юқорида қайд этилган фактни мулоҳаза қилар экансиз, «тўкинликка тайёрмизми ўзи?» деган савол туғилади. Қанийди Ўзбекистон Агросаноат давлат қўмитаси мутасаддилари бу саволга ёруғ юз билан «ҳа» деб жавоб берсалар. Афтидан ҳали-бери бу орзуга етишадиганга ўхшамаймиз. Ахир боболар ўгитига қулоқ осадиган бўлсак, ишни аввало шундан бошлашимиз лозим эди. Кошки бу хўжасизликнинг сўнгги йили бўлса...

Жумҳуриятни билмадиму, мамлакатимиз бўйича кейинги икки ой ичида савдо тармоқлари миллиарддан зиёд сўмлик сабзавот маҳсулотларини ололмаганлар. Бунда ҳосилни йиғиб-териб олишдаги муаммо ҳам ўз таъсирини ўтказган. Ана шу сабабли СССР Вазирлар кенгаши «Талабалар ва ўқув юртлари ўқувчиларининг 1990 йил ҳосилини йиғиштириб олишдаги иштироки тўғрисида» қарор қабул қилди. Жумҳуриятимиз талабалари ва ўқувчи ёшлари бу тадбир етиштирилган мўл ҳосилни увол қилмаслик учун қўлланилганлигини яхши англадилар. Уларнинг аксарияти ҳозир ўз шижоатларини боғу-далаларда намоён этишяпти. Яқинда Ўзбекистон Вазирлар кенгашининг терилган пахтага тўланадиган ҳақнинг оширилиши ҳақидаги қарори ҳам юқоридаги қарорга ҳамоҳанг. У пахта ҳосилини нест-нобуд қилмай йиғиб-териб олишни кўзда тутади. Машинада терилган бир тонна пахтага ўн сўм, қўлда терилган бир килограмм пахтага эса 25 тийин нарх белгиланиши кўпчилик меҳнаткашларни йиғим-теримга жалб этибгина қолмай, уларнинг ўз иқтисодий аҳволларини бир мунча яхшилаб олишига ҳам кўмак беради, деб ўйлаймиз.

Жумҳуриятимиз ижтимоий ҳаётидаги салмоқли воқеалар ҳақида сўз кетганда олий ва ўрта махсус ўқув юртларига талабалар қабул қилиш ниҳоясига етаётганлигини таъкидлаш лозим. Талайгина ёшлар ўз орзуларига етишдилар. Кўпларнинг эса орзуси ушалмай қолди. Одамлар билан бўлган суҳбатлардан, рўзномамизга келаётган шикоят мактубларидан мулоҳаза қилиб айтсак, ўқув юртларига қабул қилишнинг бутунлай янгича қоидаларига эҳтиёж тобора сезилаётганлигини эътироф этмай илож йўқ. Бу қоидалар ҳар қандай танишбилишчилик, порахўрлик ва суиистеъмолларнинг йўлларини беркитадиган бўлса эди. Ҳозирча талаба номини олганларни табриклаб, ниятига етолмаганларга ирода, билимларни қунт билан эгаллашларида сабот тилаймиз.

Июль ойининг иккинчи ярмида Ўзбекистон ЛКЁИ Марказий Қўмитасининг VIII пленуми бўлиб ўтди. Ушбу пленум қатнашчиларининг СССР Президенти ва СССР Олий Шўросига мурожаатномаси жумҳуриятимиз комсомол ёшлари ташкилоти ўзининг мустақиллик ҳуқуқидан фойдаланиб, амалий иш қилаётганлигидан далолатдир. Пленум қатнашчилари ўз мурожаатномаларида жумҳуриятимиз парламенти қўллаб-қувватлаган ҳарбийга жўнаётган аскарларимизнинг бир қисмини Туркистон ҳудудида қолдириш ҳақидаги қарорини СССР Мудофаа Вазири Д. Т. Язов «Конституцияга хилоф» деб баҳолаганидан норозилигини, юртимизга ҳамон навқирон йигитларнинг тобути келиб турганлигини билдирдилар. СССР Президенти ва СССР Олий Шўросидан «Мудофаа ҳақида»ги тайёрланаётган қонунда жумҳурият фикри ҳам ҳисобга олинишини талаб этдилар.

Ёшларимизнинг бу шижоатини табриклаш керак. Зеро, манфаатларимизнинг дахлсизлиги ҳаракат, кураш ва қатъиятни тақозо этади.

Тўғриси, кейинги йилларда саноқсиз жамғармалар тузилганидан бу мавзудаги хабарнинг ўзиёқ кишининг меъдасига тегадиган бўлиб қолди. Лекин яқинда ташкил этилган Алишер Навоий жамғармасига муносабат алоҳида бўлди. Бу улуғ шоирга бўлган ҳурматимиздан нишона эрса ажаб эмас. Бизни қувонтирган нарса жамғарилган маблағнинг жумҳуриятимиздаги иқтидорли ёшларга ғамхўрлик қилиш учун сарфланиши бўлди. Зора уй-жойсиз овора бўлиб юрган ёш ижодкор дўстларимиз ёруғ кунларга ўз боболари туфайли эришсалар. Эзгуликнинг кечи йўқ, ахир.

Ёз — таътиллар палласи. Кашшофлар оромгоҳларида навбатдаги мавсум дам олувчилари туғилган гўшаларига мириқиб ҳордиқ чиқариб қайтдилар. Айрим жойларда бу иш ибратли, мазмундор уюштирилганлиги учун болалар ва ўсмирлар илиқ хотираларга эга бўлишди. Бироқ жумҳуриятимизда шундай жойлар ҳам борки, у ерда дам олишни уюштиришга ҳалигача бепарволарча муносабатда бўлиб келинмоқда.

Қорақалпоғистон мухтор жумҳуриятида экологик вазият болаларга салбий таъсир этаётганини ва бу уларнинг таътил вақтида яхши дам олишларини тақозо этишини ҳеч кимга тушунтириб ўтиришга ҳожат бўлмаса керак. Афсуски, мавжуд имкониятлардан фойдаланилмаётир. Масалан Элликқалъа ноҳиясидаги «Москва» давлат хўжалиги ҳудудидаги Оқчакўл оромгоҳининг 240 ўрнида бу мавсумда атиги 12 та бола дам олди холос. Минг-минглаб маблағ сарфланган оромгоҳ бўм-бўш ётганлиги учун ахир кимдир жавоб бериши керак-ку!

Сўзимиз якунида жумҳуриятимиздаги маънавий-психологик вазият ҳалигача кўнгилни тинчлантирадиган даражада эмаслигини эътироф этмоқчимиз. Ҳамон қонунбузарликлар, жиноятлар, назоратсизлик кишиларни хуноб қилмоқда. Бироқ одамларда тегишли органларнинг вазиятни тўла қўлга олишига ишонч ҳали сўниб улгургани йўқ. Бозор иқтисодиётига ўтиш ҳақидаги хабарлар ҳам кишиларда бир қадар саросима уйғотди. Айримлар: хўш, бозор иқтисодиёти амалга оширилгач, нарсалар мўл-кўл бўлар экан, яхши. Аммо биз қандай бўламиз? Маънавият масаласи қай даражада бўлади? Инсоф, диёнат, маънавият ҳақидаги ҳар қандай насиҳатдан бир сўм пул афзал бўлиб қолаверадими? демоқдалар. Уларнинг хавотири назаримизда ўринли. Бироқ ҳукуматимиз раҳбарлари бозор иқтисодиёти шароитида маънавият масалаларини ҳам унутмаслигига умид қиламиз.

**Жиззах вилояти Октябрь ноҳиясидаги Ҳамза номли давлат хўжалигининг Тожиаҳмат Миновваров етакчилик қилаётган бригадаси асосан қовун-тарвуз етиштиришга ихтисослашган.**

**СУРАТДА: Тожиаҳмат Миновваров (ўнгда) Собирали Бўриевлар.**

Суратқаш Н. МУҲАММАДЖОНОВ.



## МАМЛАКАТИМИЗДА



**Мирзааҳмад АЛИМОВ,**

**«Комсомольская правда»нинг Ўзбекистон бўйича ўз мухбири.**

# Қайта қуришнинг жазирама ёзи

МАНА, 1990 ЙИЛНИНГ жазирама ёзи ҳам тугамоқда. Биз уни қандай ҳолда хотирлаймиз?

Бу ёз бутун мамлакатимиз бўйлаб ғоят жазирама бўлганлиги шубҳасиз. Биргина жумҳуриятимизнинг ўзида июль ойида иссиқлик ҳарорати 40 даражадан ошганлиги ҳаммага аён. Москвадан тортиб, то чекка гўшаларда ҳам иссиқлик ўз кучини кўрсатди.

КПСС XXVIII съездига катта умид боғлаган эдик. У ҳамма нарсани жой-жойига қўяди ва турмушнинг одатдаги маромига солиб юборади, деган ниятларимиз афсуски оқланмади.

Сизни билмайман-у, лекин мени Ўш вилоятида бўлиб ўтган фожиали воқеаларга Москвада ўтган коммунистларнинг олий фирқа анжуманида сукут сақланганлиги ғоят ташвишлантирди.

Ўшдаги ва унга туташ ноҳияларда содир бўлган воқеалар тўғрисида кўпгина марказий рўзномаларда ёзилганлар, юмшоқ қилиб айтганда, ҳақиқатга мутлақо тўғри келмайди.

РСФСР Олий Шўроси Раиси Борис Ельциннинг КПССдан чиқиши ёки Арманистон парламенти СССР Президенти М. С. Горбачевнинг қонунларда кўзда тутилмаган қуролли бўлинмалар тузишни таъқиқлаш ва қурол-яроғлар ғайриқонуний сақланган тақдирда уларни тортиб олиш тўғрисидаги Фармони ҳаракат қилишини ўз жумҳурияти ҳудудида тўхтатиб қўйганлиги фактлари шусиз ҳам мамлакатда авж олган эҳтиросларни янада кучайтириб юбормадими?

Саволлар, саволлар, саволлар... Бугунги кунда уларга бир маънода шунчаки жавоб бериш мумкин эмас. Чунки ҳаётнинг ҳар куни мамлакат турмушида кутилмаган янги-янги бурилишларни намоён этаяпти.

Борис Ельцин ўзининг Юрмаладаги меҳнат таътили вақтида фаол иш олиб борди, Болтиқбўйи уч жумҳуриятининг раҳбарлари билан бир неча бор учрашув ўтказди. У ўзининг яқинда «Комсомольская правда» рўзномасига берган мусоҳабасида, жумладан, мана шуларни таъкидлаб ўтди: «...Биз Россия билан икки томонлама битимлар масаласини муҳокама қилдик. Бундай даражадаги маслаҳатлашувлар марказ томонидан кескинликни ва умуман Болтиқбўйи давлатларидан ташқарида ҳамда ўзидаги кескинликни фаол сусайтиришига кўмак беришига ишончим комил. Битимлар ғоят қисқа — бир-бир ярим ой муддатда тасдиқланиши зарур».

Ельцин шошилмоқда, ҳатто янги иттифоқ шартномаси тўғрисидаги Бутуниттифоқ парламенти ҳужжатларни қабул қилишини кутишни ҳам истамаяпти. Ким билади дейсиз, эҳтимол, у ҳақдир: халқ ҳокимиятига ва ўз халқ депутатларига ажратилган ишончга сазовор бўлиш муддати исталган пайтда тугаши мумкин.

Украинанинг Львов, Червоноград, ва Тернополь шаҳарларида Шўроларнинг қарорига биноан В. И. Лениннинг ҳайкаллари шошилинч равишда олиб ташланди. Литванинг Каунас шаҳрида жаҳон пролетариати доҳийсининг фақат ҳайкалигина эмас, балки 1926 йилда отилган Литва коммунистлари хотирасига ўрнатилган «Тўрт коммунар» ёдгорлиги ҳам олиб ташланди. Буларнинг барчаси сўнгги кунлар хроникасидан.

Арманистондан ташвишли хабарлар келиб турибди. Бу ерда тез-тез ўқ овозлари эшитиляпти, снарядлар ва жанговар гранаталар портламоқда. Бегуноҳ тинч аҳоли нобуд бўлмоқда.

Арманистон билан қўшни бўлган Гуржистонда эҳтирослар жўш урмоқда. Темир йўлларда бўлган тартибсизликлар ана шу хушманзара, меҳмоннавоз жумҳурият иқтисодиётига катта зарар келтирди.

Мана шундай ташвишли хабарлар оқимида Озарбайжон Президенти Ўзбекистон Президентидан ибрат олиб, шу йилнинг 1 сентябридан бошлаб кутубхона, музей, клуб ва болалар муассасалари ходимларининг маошини ошириш тўғрисида Фармон чиқарганлиги шахсан мени хурсанд қилди. Бу ҳам сиёсий, ҳам иқтисодий инқироздан чиқишнинг йўли. Бу — Инсон тўғрисида ғамхўрлик.

Латвияда, эса, масалан, «ғамхўрлик» бошқача характер касб этаяпти: бу ерда талабалар таълим олишлари учун эндиликда ҳақ тўлашлари лозим. Институтнинг кечки ва сиртқи бўлимида ўқиш учун 1,5 минг сўм, кундузги бўлимида таълим учун эса 3 минг сўм тўлаш керак. Ригадаги техника дорилфунунида ҳатто синов ва имтиҳонларни қайта топшириш, сифатсиз бажарилган лаборатория ишини қайта текшириб кўриш учун ҳам ҳақ тўлашга тўғри келади...

Келинг, латвиялик раҳбарларни қоралаб ўтирмайлик. Пулли таълим юқори малакали кадрлар тайёрлашга эҳтимол ёрдам берар. Лекин олий ўқув юртида таълим олиш учун мўмайгина ҳақ тўлашга қодир бўлганларнинг ҳаммаси ҳам истеъдодли талабалар бўлмаслиги мумкин...

Ёзнинг мана шу кунларида Молдавияда вазият кескинлашди. Жумҳурият парламенти депутатларидан бўлганлар «молдавиялик» сўзини умуман ўчириб ташлашга, уни «фуминиялик» сўзи билан алмаштиришга даъват этмоқдалар. Гагаузлар мухториятни талаб қилмоқдалар. Хуллас, баҳс-мунозаралар қизигандан қизияпти-ку, лекин кишилар боғлардаги ва далалардаги етиштирилган мўл-кўл ҳосилни йиғиштириб олишни унутиб қўймасалар бўлгани. Ахир жазирама иссиқдан сўнг қисқа муддатли олтин куз, ундан кейин эса узоқ ва қаҳратон қиш келишини ҳамиша ёдда тутмоқ зарур...

Мамлакатнинг турли жумҳуриятлари ва шаҳарларидаги ўз ҳамкасабаларимга тез-тез қўнғироқ қилиб тураман. Улар биринчи навбатда: «Бозорларингизда нарх-наво қандай?» — деб сўрашади. Шунда мен бир боғ кўкат 20 тийин, бир килограмм помидор 40—50 тийин, бодринг — 1 сўм, шафтоли ва узум — 1,5 сўм, тарвуз ва қовун эса — сероб эканлигини айтаман. Улар ҳайратланиб шундай дейишади: «Сен гўё СССРда эмас, қандайдир бошқа мамлакатда яшаяпсан! Бизда ҳаммаси қиммат. Кишилар истеъмол қилишига ҳеч вақо йўқ».

Ҳақиқатан ҳам Ўзбекистонимиз саховатли, меҳмоннавоз, битмас-туганмас имкониятларга эга жумҳурият. Чунки бунинг боиси — бу ерда кишилар меҳнат қилишни ташлаб қўйганлари йўқ. Деҳқонларимиз Ўзбекистон аҳолисига ўн карра кўп кишиларни боқишга қодир. Лекин шундай бўлса ҳам муаммоларимиз оз эмас, уларни ҳал этиш мумкин.

Менимча, бизда бўлган ижобий нарсалар барчасининг қадрига етишимиз ва ўзимизнинг ғоят тўғри ва ишончли йўлимиздан истиқбол сари дадил одимлашимиз зарур, деб ўйлайман. Бундай ишонч серқуёш жумҳуриятимда мавжуд! Шундай эмасми?

**Жазирама ва жала ноқулай об-ҳаво шароити ёшларнинг ёзги кайфиятига асло таъсир қилмайди. Денгиз соҳилларида мазза қилиб чўмилиш насиб этмаган бўлса ҳам, талабалар отрядлари ва меҳнат лагерларида ўз кучини синаш ҳамда муайян маблағ тўплаб олиш имкон бўлмаган тақдирда ҳам ўсмирлар имкон қадар завқ-шавққа тўлиб дам олишни биладилар.**

**СУРАТДА: олдинда бизни ойдин йўллар кутмоқда.**

(СИТА).

Суратқаш В. ХРИСТОФОРОВ.



## ХОРИЖДА



**Фаррух РАҲИМ,**

**«Ёш ленинчи» рўзномасининг сиёсий шарҳловчиси.**

# Уруш кўланкаси

Жаҳон жамоатчилигининг диққат эътибори ҳамон Яқин Шарққа қаратилган. Ироқнинг босқинчилик хуружи натижасида бу ерда янги уруш кўланкаси пайдо бўлди. Америка Қўшма Штатлари қарийб 250 минг кишилик қўшинини Саудия Арабистонига ташламоқда. АҚШ қўшинлари ёнидан Миср, Саудия ва Марокаш аскарлари ҳам жой олишган. Американинг ҳарбий кемалари Форс кўрфазида Ироқни қамал қилишга киришди. Ироққа бирорта ҳам кемани яқин йўлатмасликка интилмоқда. Буюк Британия ҳам ўз аскарларини шу томонга жўнатмоқда. Франция эса илгари Ироққа сотган қуроллари тўғрисидаги батафсил маълумотни АҚШга берган. Бундан ташқари президент Франсуа Миттераннинг айтишича у ўзининг махсус вакилларини Форс кўрфазидаги хавфли вазият юзасидан музокаралар олиб бориш учун 24 мамлакатга жўнатган.

Хуллас вазият ниҳоятда таҳликали бўлиб ҳар дақиқада бу ерда янги уруш олови гуриллаши эҳтимоли бор. Лекин унга икки давлатдан ташқари ер юзининг турли минтақаларида жойлашган мамлакатлар ҳам тортилиши мумкин. Ушбу можаро истасак истамасак ватанимиз — Совет Иттифоқининг ташқи сиёсати таъсирчанлиги ва халқаро майдондаги нуфузи қай даражада эканлигини кўрсатди. СССР Ироқ босқинчилиги маълум бўлган биринчи куниёқ АҚШ билан биргаликда буни қоралади. Бу табиий эди. Аммо Ироққа қарши иқтисодий ва ҳарбий (кўпмиллатли қўшинлар) чораларни фақат БМТ доирасида ва бошчилигида ўтказиш зарур деган таклифимизни Оқ уй қўллаб-қувватламади. Бу ўринда шуни ҳам унутмаслик кераки АҚШ қадрдони Саудия Арабистонини ҳимоя қилишга шошилмоқда ва анчадан бери унинг «гапига кирмаётган «қулоқсиз» Саддам Ҳусайнга қарши бормоқда. Биз эса, аксинча, узоқ йиллардан бери ўзимиз учун «дўст мамлакат» деб билган ва уни шу пайтгача ҳар томонлама (айниқса қурол-яроғ билан) қўллаб-қувватлаган Ироққа қарши бормоқдамиз. Балки шунинг учун ҳам юқоридаги таклифимизга нафақат АҚШ, ҳатто араблар ҳам қўшилмагандир? Қолаверса АҚШ ва унинг шериклари ҳар томонлама қудратли НАТОга ҳам бемалол суяниши мумкин. Бизчи? Мамлакатимизда иқтисодий инқироз ҳукмрон, миллатлараро низолар тинчимаяпти, иттифоқдош жумҳуриятлар эса бири олиб, бири қўйиб мустақил давлат бўламан дейди. Варшава Шартномасига эса лоақал расман бўлсада қўллаб-қувватлайди, деб ишониб бўлмайди.

Ироқ Қувайтдан ўз қўшинларини олиб чиқиб кетиш учун қуйидаги шартларни қўймоқда: 1. Ироққа қарши ҳар қандай қамал ва жазо чоралари тўхтатилиши; 2. Американинг ва бошқа чет давлатларининг қўшинлари минтақадан олиб чиқиб кетилиши; 3. Саудия Арабистонида Миср қўшинлари бўлмаслиги ва ниҳоят тўртинчиси Исроил 1967 йилда босиб олган ҳамма ҳудудни озод этиши зарур. Умуман олганда фикримча ўринли ва тўғри шартлар. Афтидан шунинг учун ҳам Қоҳирада йиғилган йигирма араб давлати раҳбарларидан 12 тасигина Ироқни қоралаган, бор-йўғи, учтаси ўз қўшинини унга қарши йўллаган. Фаластин Озодлик ташкилоти ижроия қўмитаси Раиси Ясир Арафат ҳам Ироқни қоралашдан ўзини тийган. Ҳартумда ўтган митингда 200 минг киши Саддам Ҳусайннинг таклифини қўллаб-қувватлаган. Иорданияда эса 80 минг кўнгилли Ироқ томонида туриб америкаликларга қарши жанг қилишга тайёр эканлигини билдирган. Яман жумҳурияти ҳукумати эса Ироқни очликда қолдирмаслигига ишонтирган.

Бу фактлар араблар дунёсида ҳамон бирлик йўқлигидан далолатдир. Энг ачинарлиси ҳам ана шунда. Қачонгача дини, эътиқоди, мазҳаби бир бўлган мусулмон халқлари бир-бирларини қиришади? Қачонгача ўзгалар қўлида воситаю қўғирчоқ бўлиб ўз бойликларини талон-тарож қилишлари-ю, ҳукмдорлари токайгача ҳокимият ва амал талашиб ўз халқларини гадо ва бадном бўлишларига чидаб турадилар, деб ўйлаб қоласан киши. Ва беихтиёр Фарғона, Паркент, Ўшдаги қонли воқеалар ёдга келади. Наҳотки илдизимиз бир эканлигини шу қадар унутган бўлсак? Наҳотки бир-биримизни кечира олмасак? Ахир қадим қадимдан ота-боболаримиз бизга доимо якдил, бир жон-бир тан бўлишни васият қилишганди-ку?!..

Аммо дунё воқеалари фақат Яқин Шарқдаги можаро-ю, ўзимиздаги миллий низолардан иборат эмас. Жумладан Болгария социалистик партияси олий фирқа кенгаши президиуми БСП аппаратидаги сиёсий ходимлар сонини 79 фоизга қисқартириш тўғрисида қарор қабул қилди. Ўтган йили фирқа аппаратида 14 минг одам ишлаган бўлса, шу йилнинг охиригача 2275 киши қолади. ЧСФЖда эса Чехословакия федерациясининг тақдири келгусида қандай бўлиши тўғрисида бош қотиришмоқда. Бу ерда Чехия ва Словакиянинг келажакда бирга бўлиши ёхуд ажралиши хусусида қизғин баҳслар бўлаётган бўлса, Берлинда икки Герман давлатини бирлаштириш ҳақида тортишишмоқда. ГДЖ ҳукумати мувофиқлаштирувчи қўмитасининг душанба кунги мажлисидан сўнг айрим сиёсий шарҳловчилар ГДЖ ва ГФЖ бирлашиши муддатини 14 октябрь, умумгерман сайлови муддатини эса 2 декабрь деб белгилашмоқда.

Финляндия пойтахти Хельсинкидан кутилмаган хабар келди. Мамлакат шимолидаги Оулу шаҳрида ёшларнинг полиция билан оммавий тўқнашуви бўлиб ўтган. Унда бир ярим минг киши қатнашган. Полицияда 28 йилдан бери хизмат қилувчи катта комиссар Мюллюниемнинг айтишича у биринчи марта мана шундай тартиббузарликнинг гувоҳи бўлмоқда. Қаранг, ҳатто ўзига тўқ ва тинч Финляндияда ҳам ёшларнинг кўнглини топиш қийин экан.

Кейинги кунларда рўй берган муҳим воқеалардан яна бири шуки Покистонда «конституцион» давлат тўнтариши юз берди. Яъни президент буйруғи билан 19 ой муқаддам сайловларда ғолиб чиқиб Покистон бош вазири лавозимига сайланган Беназир Бхутто ҳукумати «ағдарилди». «Менинг Покистон ҳукумати бошлиғи лавозимидан маҳрум қилинишим конституцияга зид ва махфий равишда амалга оширилди, — дейди собиқ бош вазир. — Мен 5 йил муддатга сайлангандим, парламентда кўпчилик мен томонда эди, халқ ҳам мени қўллаб-қувватлаётганди. Мамлакат президентини шундай қилишга мажбур этишган деб ўйлайман». Беназир Бхутто ўзини армия эмас, балки махсус хизматлар ағдарган деб ҳисоблайди. Собиқ бош вазирнинг айтишича, махсус хизмат ходимлари уни ҳеч қачон ёқтиришмаган ва доимо ҳукумат бошлиғига қарши фитналар уюштиришган. Бхуттонинг фикрича токи Покистонда махсус хизматлар ўз фаолиятини қайта қуришмас экан, бу мамлакатда демократия бўлмайди. Нима ҳам дердик, «Табиб табиб эмас, бошдан ўтган табиб» деб бежиз айтишмагандир...

**ВЬЕТНАМ. Кичкина Нгуен Тхань Фонг 4 ёшга тўлди. У рассомлар оиласида дунёга келди. Расм чизиш эса унинг жони-дили. Икки ёшга тўлгандаёқ бу севимли машғулоти билан шуғуллана бошлаган эди. Нгуеннинг шу кунга қадар чизган расмлари мингдан ошиб кетди. У бир неча бор расм чизиш беллашувларида ғолиб деб топилди.**

**СУРАТДА: ёш рассом Н. Тхань иш устида.**

**ВИА—СИТА сурати.**



